kyereɛ. Adasamma hwɛɛ wei so suaa nkuro nkyekyereɛ. Enti wɔtumi kasa fa ho sɛ nkuro nyinaa maame.

❖ **43:5 Nkyerɛmu:**

Wɔtaa ka asɛm- tene *umm-ul-kitaab* (ام الكتب) (nwoma maame) fa Kur'aan ti a ebue nwoma no ano *Al'faatihah* a ɛte sɛ aba a ɛwɔ Kur'aan mu nkyerɛkyerɛ ne suban afapem nyinaa. Nanso aha deɛ ɛsɛ deɛ ɛkyerɛ Nyame Nwoma no a kwan bi so wɔde asie abɔ ho ban wɔ Nyankopɔn anim no.

❖ **43:62 Nkyerɛmu:**

Kasafua '*al-saa'ah* (السّاعَة) nkyerɛaseɛ wɔ kasa-tene mu yɛ ״Dɔnhwere no'. Na ɛsɛ sɛ ne nteaseɛ yɛ te sɛ deɛ ɛwɔ (54:2) suurah Al-Kamar mu no. ɛhɔ na nsakraeɛ kɛse ne nesesa nwanwasoɔ a na Ɔkɔmhyɛni Kronkron Muhammad (Onyankopɔn asomdwoeɛ ne Ne nhyira nka no) de rebɛba no wɔfrɛɛ no 'al-saa'ah (السّاعَة) 'Dɔnhwere no'. Na wɔde bosome mu paeɛ gyinaa hɔ maa honhom mu mpusueɛ naa na ɛrebɛba no ho adansedie. Saara na 'Dɔnhwere no' kyerɛ fa Yesu Ababio mmaeɛ wɔ nna a edi akyire no mu ne honhom mu nsakraeɛ a ɛka ho bɛba no.